Njia za Kutwahirisha Najisi

1. Kutwahirisha Ardhi Iliyonajisika

Ardhi ikinajisika, najisi hiyo huondolewa iwe ni kwa maji au kinginecho. Katika hadithi ya mbedui aliyekojoa msikitini, Mtume (s.a.w): (Muwacheni na mwageni kwenye mkojo wake ndoo ya maji) [ Imepokewa na Bukhari na Muslim.].

Na iwapo najisi ni majimaji ya kutiririka kisha ikakauka basi kwa hivyo huwa ishatwahirika kulingana na hadithi ya Abuu Qilaabah t kuwa alisema: “Ardhi ikikauka huwa imetwahirika” [ Imepokewa na Bukhari na Muslim.].

https://www.al-feqh.com/sw/hukumu-za-najisi